قال الله تعالى: قُلْ إِنَّمَا أَدْعُو رَبِّي وَلَا أُشْرِكُ بِهِ أَحَدًا (الجن)

قال الرسول صلى الله عليه وسلم:

من أكبر الكبائر الشرك بالله (رواه البخاري)

د قرآن او د احادیثِ صحیحو نه

# خپله عقیده دې واخله

تالیف: محمد جمیل زینو مدرس دار الحدیث / مکه مکرمه

Kingdom of Saudi Arabia

**The Cooperative Office For Call And Guidance To Communities at Um Al-Hammam**

**Under the Supervision of the ministry of Islamic Affairs Endowment Guidance & Propagation**

Tel. 4826466 / 4884496 Fax 4827489 - P.O. Box 31021 Riyadh 11497

Pustu

30

ⓒ المكتب التعاوني للدعوة والإرشاد بحائل ، ١٤١٨هـ

فهرسة مكتبة الملك فهد الوطنية أثناء النشر

زينو ، محمد بن جميل

من أكبر الكبائر الشرك بالله .ـ حائل .

٣٢ ص ؛ ١٤ × ٢١ سم

(النص بلغة البشتو)

ردمك : ٤ - ٣ - ٩١٨٧ - ٩٩٦٠

١- الشرك بالله أ- العنوان

ديوي ٢٤٠ ١٨/ ١٨٦٦

رقم الايداع ١٨/١٨٦٦

ردمك : ٤ - ٣ - ٩١٨٧ - ٩٩٦٠

بسم الله الرحمن الرحيم

قال الله تعالىٰ: قُلْ إِنَّمَا أَدْعُو رَبِّي وَلَا أُشْرِكُ بِهِ أَحَدًا (الجن)

قال الرسول صلى الله عليه وسلم:

مِنْ أَكْبَرِ الْكَبَائِرِ الشِّرْكُ بِاللهِ (رواه البخاري)

د قرآن او د احادیثِ صحیحو نه

# خپله عقیده واخله

تالیف محمد جمیل زینو مدرس دار الحدیث / مکه مکرمه

بِسۡمِ اللّٰہِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِیۡمِ ؕ

# دَ اللہ تعالیٰ حق پہ بندګانو باندے

**سوال:** مونږ اللہ څہ د پارہ پیدا کړی یُو؟

**جواب:** مونږ اللہ دے د پارہ پیدا کړي یُو چہ د هغہ عبادت اوکړو. او ورسرہ هیڅ څیز نہ شریکوُ. دلیل پہ دے دا قول د اللہ تعالیٰ دے." وما خلقت الجن والانس الا لیعبدون." زاریات ۵۶.

ترجمہ: ما نہ دی پیدا کړی جنات او انسانان مګر دے د پارہ چہ دوئ د اللہ عبادت اوکړي. او دا قول د رسول اللہ صلی اللہ علیہ وسلم "حق اللہ علی العباد ان یعبدوہ، ولا یشرکوا بہ شیئًا. متفق علیہ.[1]

ترجمہ: حق د اللہ تعالیٰ پہ بندګانو دا دے چہ دوئ د اللہ عبادت اوکړی او اللہ سرہ د هیڅ څیز شریک نہ کوی.

**سوال:** عبادت څہ څیز دے؟

**جواب:** عبادت یو داسے جامع نوم دے چہ هغہ شامل دے هر هغہ قول وفعل تہ چہ د اللہ تعالیٰ خوښہ وی. لکہ چغہ، فریاد، مونځ، ذبح وغیرہ. اللہ تعالیٰ فرمائی. "قل ان صلوٰتی ونسکی ومحیای ومماتی للہ رب العالمین." (الانعام ۱۶۲)

(۱) بخاری ۳۰۰/۴ – ۸۸۲ – ۹۶۷ – ۹۲۷ و مسلم ۴۴/۱

اُوو ایه اے پیغمبره (صلی الله علیہ وسلم) بیشک ز ما مونځ، زما قربانی زما ژوند او مرګ ټول طریقے خاص الله لره دی.

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی چه "ما تقرب الیّ عبدی بشیٔ احبّ الی مما افترضته علیه (بخاری)"[1]

زما بنده زما نزدیکت نه حاصلوی په هیڅ شیز چه هغه ما ته زیات محبوب وی د هغه شی نه چه کوم ما دهٔ بانديے فرض کړے دے.

سوال: د الله عبادت څنګه رنګک اوکړو؟

جواب: څرنګک چه مونږ ته الله تعالیٰ او رسول الله صلی الله علیه وسلم حکم کریدے. الله تعالیٰ فرمائی. یاایها الذین اٰمنوا اطیعوا الله واطیعوا الرسول ولا تبطلوا اعمالکم. (سورة محمد ۳۳)

اے ایمان والاؤ! اطاعت د الله اوکړئ او اطاعت د رسول الله صلی الله علیه وسلم اوکړئ. او خپل عملونه مه بربادوئ. او رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی من عمل عملا لیس علیه امرنا فهو رد (مسلم)[2]

چا چه څه عمل اوکړه او په هغه عمل زمونږ حکم طریقه نه وه نو هغه مقبول نه دے.

سوال: آیا د الله عبادت په اُمید او ویره پکار دے؟

جواب: او د الله عبادت په ویره او په اُمید پکار دے الله تعالیٰ د مؤمنانو صفت بیانوی. یدعون ربهم خوفا وطمعا (سجده ۱۷) بولی خپل رب لره په ویره او

(۱) ۲/۶۷۳ (۲) مسلم ۲/۷۷ بخاری ۲۸۷ / اوالمنظلہ

په اُمید۔

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی۔ اسئال الله الجنة واعوذ به من النار۔ (صحیح، ابوداؤد[1]) د الله نه جنت غواړم او الله پورے د اُور نه پناه نیسم۔

سوال: په عبادت کښے احسان څه شئ دے؟

جواب: احسان په عبادت کښے د الله تعالیٰ د حقوقو خیال ساتل دی. الله تعالیٰ فرمائی۔ الذی یراک حین تقوم وتقلبک فی الساجدین (الشعراء ۲۱۹/۲۲۰)

ترجمه: هغه الله چه وینی تا لره کله چه ته (د شپے پاڅے) (او وینی اوړیدل) راګرزیدل ستا په سجده کونکو کښے۔

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی۔" الاحسان ان تعبد الله کانك تراه فان لم تکن تراه فانه یراك (مسلم[2]) احسان دادے چه ته د الله تعالیٰ داسے عبادت اوکړے ګویا که ته الله وینی او که ته نه وینی نو الله تا وینی۔

# د توحید قسمونه او فائدے

سوال: الله تعالیٰ رسولان څه د پاره لیږلی دی؟

جواب: الله تعالیٰ رسولان خلقو له د الله بندګئ ته رابللو او د الله نه د شرک نفی کولو د پاره لیږلی دی۔ الله تعالیٰ فرمائی۔ ولقد بعثنا فی کل امة رسولا ان اعبدوا الله واجتنبوا الطاغوت۔ بیشك مونږ په هر امت رسولان لیږلی دی دے د پاره چه دوئ خلقو ته ووائی د یو الله عبادت اوکړیے۔ او د طاغوت نه لرے شی۔

طاغوت، هغه شیطان دے چه هغه دغیرالله عبادت ته مخلوق دعوت کوی۔

رسول الله صلی الله علیهٔ سلم فرمائی۔ الانبیاء اخوة ودینهم واحد متفق علیه۔ (ترجمه) انبیاء سره رونړه دی او ددوئ دین یو دے۔

سوال: توحید ربوبیت څهٔ څیز دے؟

جواب: الله تعالیٰ په خپل افعالوکښے یوګڼړل۔ لکه پیدا کولو، تدبیرکولو وغیره کښے۔ الله تعالیٰ فرمائی۔ الحمد لله رب العالمین۔ فاتحه [۲]

ټول تعریف خاص هغه الله لره دے چه رب د ټولو مخلوقاتو دے۔

رسول الله صلی الله علیهٔ سلم فرمائی۔ انت رب السموٰت والارض متفق علیه۔ [۲]

اے الله تهٔ رب د آسمانونو او د زمکو یئے۔

سوال: توحید الوهیت څهٔ څیز دے؟

جواب: په عباداتو کښے الله یوګڼړل۔ لکه بلنه، او ذبح، او نذر، الله تعالیٰ فرمائی۔ والهکم اله واحد لا اله الا هو الرحمٰن الرحیم (البقرة [۱۶۳]) حاجت پوره کوونکی مشکلات لرې کوونکی نشته مګر یو الله چه دے بخښونکے او مهربان دے۔

او رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی۔ فلیکن اول ماتدعوهم الیه۔ شهادة ان لا اله الا الله۔ متفق علیه۔ [۳] بایده دے چه وی دی اولنۍ هغه خبره چه هغهٔ ته رابلے شهادت په دے خبره چه نشته بل لائق هیڅ قسم عبادت مګر یو الله۔ او په روایت د بخاری کښے دی چه: الی ان یوحدوا الله رابلے دے خبرے ته چه یو او ګڼړئ الله لره۔

سوال: په صفتونو او نومونو د الله کښے توحید څهٔ دے؟

جواب: د الله تعالی لره هغه صفات ثابتول چه په کوم الله په خپل کتاب کښے د خپل ځان صفت کړیدے۔ یا رسول الله صلی الله علیه وسلم په احادیثو صحیحو کښے د الله صفت بیان کړے دے۔ او دغه صفت به خپل حقیقی معنی باندے مبنی وی۔ بغیره تاویل کولو او د تفویض[1] کولو او د مثال بیانولو او معطل پریښودونه لکه صفت د استوی په عرش شو، یا نزول د الله، یا لاس الله وغیره۔ د هغه او صافونه چه د الله د شان سره څرنګ لایق وی.

الله تعالی فرمائی۔ لیس کمثله شئ وهو السمیع البصیر (الشوری ١١) نشته ده (الله تعالی) غوندې هیڅ شیزا و دے او رید ونکے لید ونکے دے۔

او رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی۔ ینزل الله فی کل لیلة الی السماء الدنیا۔ (رواه مسلم)(١) کوزیږی الله تعالی هره شپه دے نږدے آسمان ته یعنی کوزیږی پداسی کوزیدو سره چه هغه د الله د جلالت سره لایق وی او د مخلوق د کوزیدو سره مشابه نوی۔

سوال: الله چرته دے؟

جواب: په آسمان کښے عرش د پاسه دے۔ الله تعالی فرمائی۔ الرحمن علی العرش استوی (طه ٥) رحمن هغه ذات دے چه قرار نیولے دے په عرش باندے۔

استوی په معنی (علا وارتفع بخاری)(٢) بلند او اوچت شوے دے او رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی ان الله کتب کتابا .... فهو عنده فوق العرش (متفق علیه)(٣)

---

[1] تفویض دیته وائی چه مونږ د دے لفظ په معنی مراد باندے نه پوهیږو د دے لفظ معنی الله ته سپارو و یناته وائی۔

(١) مسلم ٢/٢٥٨ بخاری ١/١٥٣ (٢) بخاری ٢/١١٠٣ عن ابی العالیة ومجاهد (٣) بخاری ٢/١٢٧ مسلم ٢/٣٥٦۔

الله تعالیٰ لیکلے دے یوکتاب او هغه الله څخه دے د عرش د پاسه۔

سوال: آیا الله مونږ سره دے؟

جواب: او الله تعالیٰ دلیدو اود اوریدو او د علم په لحاظ سره مونږ سره دے۔ الله تعالیٰ فرمائی، قال لا تخافا اننی معکما اسمع ارٰی، طٰهٰ ۴۶ اُو فرمائیل مه و یریږئ زهٔ تاسو سره یم اورم او وینم۔ رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی۔ انکم تدعون سمعا قریبا و هو معکم ( رواه مسلم[1] ) بیشکه تاسو رابللے وئیډ نکے نږدے ذات دے تاسو سره ( علم په لحاظ سره ) ۔

سوال: د توحید څهٔ فائدے دی؟

جواب: د توحید فائدے دادی چه موحد به په آخرت کښے دالله د عذاب نه په امن کښے وی۔ دُنیا کښے به هدایت یافته وی او کنا هونه به ئے ورژیږی الله تعالیٰ فرمائی: الذین امنوا ولم یلبسوا ایمانهم بظلم اولٰئك لهم الامن وهم مهتدون ۔ ( الانعام ۸۳ )

کوم کسانو چه ایمان راوړیدے او خپل ایمانونه ئے په شرک نهٔ دی ګډ کړی دغه کسان هم دوئ له امن دے او هم په هدایت دی۔ ( دلته ظلم په معنیٰ د شرک دے )

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی۔ حق العباد علی الله ان لا یعذب من لا یشرك به شیئًا. متفق علیه۔[2]

د بندګانو حق په الله باندے دادے چه عذاب ورنکړی هغه چاته چه شرک نه کوی الله سره د هیڅ څیز۔

(۱) ۲/۳۴۶ (۲) مر تخریجه فی ص۲

# دعمل قبلید و دپاره شرطونه

سوال: دعمل قبلید و دپاره څه شرطونه دي؟

جواب:- الله تعالی په نزد باندې دعمل قبلید و د پاره درے شرطونه دي.

(۱) په الله تعالی ایمان راوړل او د هغه توحید منل، الله تعالی فرمائی" ان الذین امنوا وعملوا الصلحات کانت لهم جنت الفردوس نزلا (الکهف ۱۰۹) بیشکه هغه کسان چه هغوئ ایمان راوړے دے او عمل نیک ئے کړیدے هغوئ دپاره دے جنت الفردوس میلمستیا. رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی چه" قل امنت بالله ثم استقم." (رواه مسلم) امنت بالله اووایه بیا دغه خبره ټینګه اونیسه.

(۲) اخلاص، اخلاص هغه عمل ته وائی چه هغه کښے ریا اوشهرت مطلب نه وی. الله تعالی فرمائی. فاعبدالله مخلصا له الدین. (الزمر۲) پس عبادت اوکړه دالله په اسې حالت کښے چه خالص کوونکی وی هغه لره دین.

(۳) چه عمل د رسول الله صلی الله علیه وسلم دقول وفعل مطابق وی. الله تعالی فرمائی، وما اتاکم الرسول فخذوه ومانهکم عنه فانتهوا (الحشر۸) کوم څیز چه تاسو ته پیغمبر درکړی هغه واخلئ (عمل پرې اوکړئ) او کوم څیز نه چه تاسو منع کړي د هغه نه تاسو منع شئ.

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی. من عمل عملا لیس علیه امرنا فهو رد (رواه مسلم) چا چه څه عمل اوکړه او په هغه باندے زمونږ قول وفعل نه وو او زمونږ په طریقه نه وو نو هغه مردود دے.

# لوئے شرک

سوال : دالله په نزد باندے لوئے ګناه څه شی دے ؟

جواب : د الله تعالی په نزد باندے لوئے ګناه شرک دے دلیل پدے باندے د الله تعالی قول دے . یا بنی لا تشرک بالله ان الشرک لظلم عظیم - لقمان ۱۳

او کله د رسول الله صلی الله علیه وسلم نه تپوس اوشو چه کومه ګناه د ډیره لویه ده نو دے فرمائیل " ان تجعل الله ندا وهو خلقك (متفق علیه) چه داچه الله سره یو شریک مه مقرروه حال دا دے چه هغه ته ئے پیدا کړے .

سوال : شرک اکبر څه شی دے ؟

جواب : شرک اکبر د غیر الله عبادت کولو ته وائی مثلاً الله نه سیوا بل چا ته چغه وهل . یا مړو یا ژوندو ته چه غائب وی چغے وهل . الله تعالی فرمائی . و اعبدوا الله ولا تشرکوا به شیئا . ( نساء ۳۶ ) عبادت دیو الله اوکړئ او دی الله سره مه شریکوئ هیڅ شی . رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی ، من اکبر الکبائر الشرک بالله ( بخاری ) سپه ګناه کبیرو کښے ډیره لویه ګناه الله سره شرک کول دی .

سوال : په دے امت کښے شرک موجود دے ؟

جواب : او په دے امت کښے شرک موجود دے الله تعالی فرمائی . و ما یؤمن اکثرهم بالله الا وهم مشرکون ( یوسف ۱۰۶ ) زیات دوی نه ایمان نه راوړی په الله باندے مګر دوئ سره دایمان راوړو نه مشرکان دی .

(۱) ۲/۶۳۰ و مسلم ۱/۶۳ (۲) بخاری ۱/۲۶۲

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی۔ لا تقوم الساعة حتی تلحق قبائل من امتی بالمشرکین وحتی تعبدالاوثان (صحیح ترمذی)(۱) قیامت به نۀ قائمه کیږی ترڅو چه زما امت قبائل مشرکانو سره پیوست شی او تردی چه بُتانو عبادت اوکړے شی۔

سوال: مړو ته یا غائبو ژوندو ته د مصیبت په وخت کښے چغے د هلو څۀ حکم دے؟

جواب: مړو یا غائبو ژوندو ته چغے وهل دلوئے شرک نه دے الله تعالیٰ فرمائی. ولا تدع من دون الله مالا ینفعك ولا یضرك فان فعلت فانك اذا من الظالمین (یونس ۱۰۶) الله نه سیوا داسے شئ ته چغه مۀ وهه چه هغه نه درته نفع رسولے شی او نۀ ضرر۔ که دا کار دِ ی اوکړو نو تۀ به په دغه وخت کښے د ظالمانو نه شی۔ یعنی د مشرکانو نه به شی۔

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی چه" من مات وهو یدعو من دون الله ندا دخل النار (رواه البخاری) څوک چه مړشو په اسی حالت کښے چه دۀ الله نه سیوا بل چا ته د مصیبت په وخت کښے فریاد کولو دے به جهنم کښے داخلیږی.

سوال: چغه او فریاد عبادت دے؟

جواب: اچغه او فریاد کول عبادت دے الله تعالیٰ فرمائی و قال ربکم ادعونی استجب لکم، ان الذین یستکبرون عن عبادتی سید خلون جهنم داخرین. (الغافر ۶۳)

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی، الدعاء هوالعبادة ترمذی قال

حسن صحیح[1]۔ عبادت هم دغه چغه فریاد دے۔

سوال: مړي چغه اوري۔؟

جواب: نه مړي چغې نه آوري۔ الله تعالیٰ فرمائی انك لا تسمع الموتى۔ نمل ۸۰ ته مړو ته نه شې اوروے۔ (۲) وما انت بمسمع من فی القبور (فاطر ۲۲) نه ئې ته اوروُنکی هغه چاته چه دوئ په قبرونو کښې دی۔

# د شرک اکبر اقسام

سوال: مړو ته او غائبو ته فریاد کول جائز دی؟

جواب: نه الله تعالیٰ فرمائی، والذین یدعون من دون الله لا یخلقون شیئًا وهم یخلقون اموات غیر احیاء وما یشعرون ایان یبعثون (النحل ۲۱) کوم کسانو له چه رابولی سوا د الله تعالیٰ نه هغوئ هیڅ څیز نه شی پیدا کولے حال دا دے چه دوئ پیدا کړي شوی دی، دوئ مړه دی ژوندی نه دی۔ دوئ ته دا هم پته لښته چه دوئ به کله راپورته کولے شی۔

(۲) اذ تستغیثون ربکم فاستجاب لکم (الانفال ۹) کله چه تاسو خپل رب ته فریاد کولو نو قبول کړه تاسو لره۔ رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی یا حی یا قیوم برحمتك استغیث (حسن رواه الترمذی)[2]

اے ژوندے او قیوم ذاته ستا د رحمت په واسطه تا ته فریاد کوم۔

سوال: الله نه سوا بل چا نه مدد غوښتل جائز دی؟

جواب: نه، الله تعالیٰ فرمائی ایاك نعبد وایاك نستعین الفاتحه خاص ستا عبادت کوؤ او خاص له تانه مدد غواړو۔

(۱) ۲/۱۳۷ (۲) لا ۲/۲

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی، اذا سألت فاسئل الله واذا استعنت فاستعن بالله (ترمذی وقال حسن صحیح)[١] کله چه سوال کوئ نو د الله تعالی نه سوال کوه. او کله چه امداد غواړئ نو د الله تعالی نه مدد غواړه

**سوال:** آیا د ژوند ونه امداد غوښتے شو؟

**جواب:** او په هغه شیو نو کښے چه هغوئ په هغه قدرت لرئ ځکه چه الله تعالی فرمائی، وتعاونوا علی البر والتقوی (المائده ٣) یو بل سره مدد اوکړئ په نیکئ او په تقوی.

او رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی، والله فی عون العبد ما کان العبد فی عون اخیه، رواه مسلم[٢] الله تعالی د بنده په مدد کښے وی ترڅو چه بنده د خپل رور په مدد کښے وی.

**سوال:** الله نه سوا د بل چا په نوم نذر روا دی؟

**جواب:** د الله نه سوا د بل چا په نوم نذر (منځته) نه دے روا. الله تعالی فرمائی، رب انی نذرت لک ما فی بطنی محررا. (آل عمران ٣٠)

اے ربه ما نذر کړے تا د پاره څه چه زما په خیټه کښے دی آزاد کړے شوے. رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی. من نذران یطیع الله فلیطعه ومن نذران یعصیه فلا یعصه (رواه البخاری)[٣] چا چه منځته اوکړه چه زه به د الله حکم منم نو فرمان برداری دی اوکړی او که چا نذر اوکړه چه زه به د الله نافرمانی کوم نو نافرمانی دِ نه کوی.

**سوال:** د الله نه سوا د بل چا په نامه حلاله کول جائز دی؟

(٢) ٢/٣٣٥ (٣) ٢/٩٩١

جواب: نه د الله نه سوا د بل چا په نامه حلاله کول جائز نه دے الله تعالیٰ فرمائی. فصل لربك وانحر (الکوثر ۲) پس مونځ اوکړه خاص خپل رب د پاره او حلاله اوکړه. رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی. " لعن الله من ذبح لغیر الله (رواه مسلم)[1] د الله تعالیٰ لعنت دی په هغه چا چه هغه د الله د نامه نه سوا د بل چا په نوم حلاله کوی.

سوال: قبرونو والا و تعظیم د پاره د قبر نه طواف جائز دے؟

جواب: نه طواف به صرف د خانه کعبے کوی. الله تعالیٰ فرمائی ولیطوفوا بالبیت العتیق، الحج ۳۰. باید چه طواف اوکړی د زوړ کور (چه خانه کعبه ده) او رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی. من طاف بالبیت سبعا وصلی رکعتین، کان کعتق رقبة، صحیح رواه ابن ماجه[2] چا چه اووه کرد شرطوف د بیت الله اوکړه او دوه رکعته ئے مونځ اوکړه نو دومره ثواب ئے اوشو لکه چه یو غلام آزاد کړے وی.

سوال: د جادو د ښځه حکم دے؟

جواب: جادو کفر دے الله تعالیٰ فرمائی. لکن الشیاطین کفروا یعلمون الناس السحر، البقره ۹۶ (لیکن شیطانان کافران شویدی چه ښائی خلقو ته سحر د جادو)

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی اجتنبوا السبع الموبقات الشرك بالله والسحر (رواه مسلم)[3] ځان او ساتئ د اووه هلاکونکو نه چه یو پکښے الله سره شریکول دی بل جادو کول دی.

سوال: آیا د نجومی او د فال کوخبرو باندے تصدیق اوکړو چه غیبیه خبرے دی؟

(۱) ۲/۱۶۱ (۲) ۲۱۸ (۳) ۱/۶۴

جواب: نہ ددوئ بہ تصدیق نۂ کووٗ اللہ نرمائی قل لا یعلم من فی السموٰت والارض الغیب الا اللہ (النمل ۶۵) اُو وایہ چہ نۂ پوھیږی پہ غیبو سوا د اللہ تعالیٰ نہ ھغہ څوک چہ پہ آسمانونو کښے دی او ھغہ څوک چہ پہ زمکہ کښے دی۔ رسول اللہ صلی اللہ علیہ وسلم فرمائی۔ من اتی عرافا اوکاھنا فصدقہ بما یقول فقد کفر بما انزل علی محمد (صحیح رواہ احمد)[1]

څوک چہ نجومی یا فال کرتہ ورشی او دۂ ھغۂ پہ وینا ددۂ کښے تصدیق اوکړو نو دۂ کفر اوکړو پہ ھغہ چہ نازل کړے شوید ے پہ محمد صلی اللہ علیہ وآلہ وسلم باندے۔

سوال: پہ غیبو څوک پوھیږی؟

جواب: نہ پہ غیبو څوک نۂ پوھیږی ھاں کہ اللہ چالرہ پہ غیبو خبر کښے نو ھغہ بیا غیب پاتے نۂ شی۔ اللہ تعالیٰ فرمائی عالم الغیب فلا یظھر علی غیبہٖ احدا الا من ارتضیٰ من رسول (الجن ۲۶،۲۷) پوھیدونکے پہ غیبو دے نو دۂ خپل غیبو نہ څوک نۂ خبرہ وی مگر چالرۂ چہ غورہ کښے د رسول نہ۔

رسول اللہ صلی اللہ علیہ وسلم فرمائی۔ لا یعلم الغیب الا اللہ۔ (حسن رواہ الطبرانی)

نہ پوھیږی پہ غیبو یکی یو اللہ نہ بغیر ھیڅوک۔

سوال: آیا جوړ والی او شفاد پارہ څہ کړیے پہ کوتہ یا تار پہ غاړہ کښے واچوو؟

جواب: نہ بالکل نہ۔ اللہ تعالیٰ فرمائی۔ ان یمسسک اللہ بضر فلا کاشف لہ الا ھو۔ (سورۂ الانعام ۱۷، یونس ۱۰۷) کہ اللہ درتہ ضرر اورسوی نو ھغے لرے کونکے نشتہ سوا دد غہ اللہ نہ۔

رسول اللہ صلی اللہ علیہ وسلم فرمائی "اما انھا لا تزیدک الا وھنا انبذھا

(۱) ۲/۴۲۹

عنک فانک لومت ما افلحت ابدا (صحیح رواه الحاکم وصححه ووافقه الذهبی)

خبردار دا (تارکړي وغیره) نه زیاتوی تاله سواد سپک والی نه نود غه شئ ځان ته اُغور زوه ځکه چه ته پدے حال مړشی نو هیڅکله به ته خلاصے اونه مومے.

سوال: آیا کُنجکه یا غمی وغیره په غاړه اچولے شو د مرض او نظر لرے کولو د پاره؟

جواب: نه الله تعالیٰ فرمائی. وان یمسسک الله بضر فلا کاشف له الا هو، (الانعام[۱۷] یونس[۱]) که الله درته څه ضرر اورسوی نو د هغه لرے کوونکی څوک نشته سوا د غه الله نه. او رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی "من علق تمیمة فقد اشرک (صحیح رواه احمد)[۲] چا چه تمیمه (تعویذ) زوړند کړه نو بیشک هغه شرک اوکړه. تمیمه، کُنجکه، غمی، تعویذ، تار، کړے وغیره ته وائی چه د نظر ماتی د پاره خلق معصومانو ته په غاړه کوی.

سوال: د اسلام نه خلاف قانون باندی عمل کولو څه حکم دے؟

جواب: د اسلام نه خلاف قانون باندے عمل کول یا عمل جائز گنړل یا د هغه قانون بنه والے عقیده لرل کفر دے. الله تعالیٰ فرمائی ومن لم یحکم بما انزل الله فاولئک هم الکافرون (المائده[۴۴])

څوک چه فیصله او نکړی په هغه چه الله نازل کړے دے نو دغه کسان هم دوئ کافردی. رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی "ومالم تحکم ائمتهم بکتاب الله، ویتخیروا مما انزل الله، الا جعل الله بأسهم بینهم (حسن رواه ابن ماجه)[۱]

ترڅو چه د دوئ حکمرانان فیصله په کتاب الله او نکړی او هغه احکام او قوانین چه الله نازل کړی دی هغه غوره نه کوی نو الله به د دوئ په مینځ کښے جنګ و جدل پیدا کړی

سوال: د شیطان دا سوال چه الله چا پیدا کړو څرنګ رد کړو؟

جواب: کله چه یو ستاسے ته شیطان وسوسه دده سوال واچوی نو اعوذ بالله دِ اُووائی. الله تعالیٰ فرمائی واما ینزغنك من الشیطان نزغ فاستعذ بالله انه هو السمیع العلیم. (فصلت ۳۶) که وسوسه واچوی تا ته شیطان څه وسوسه نو پناه اوغواړه الله پورے او ریدونکے پوهیدونکے دے۔

او رسول الله صلی الله علیه وسلم مونږ ته د شیطان وسوسه او مکر ختمولو دپاره تعلیم راکړے دے چه مونږ دا دُعا اُووایو. امنت بالله ورسله، الله احد الله الصمد، لم یلد ولم یولد ولم یکن له کفوا احد (مختصراً ورد فی البخاری ومسلم واحمد وابو داؤد)

ایمان م راوړیدے په الله او په رسول الله صلی الله علیه وسلم الله یو دے، الله بے نیاز دے نه زګیدلے دے او نه زګولے شوے دے او دده هیڅوک هم سیال نشته۔

سوال: د شرك اکبر څه نقصان دے؟

جواب: شرك اکبر سبب دے دپاره د همیش والے د انسان په جهنم کښے، الله تعالیٰ فرمائی" انه من یشرك بالله فقد حرم الله علیه الجنة وماواه النار وما للظالمین من انصار (المائدة ۷۲)

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی: من لقی الله یشرك به شیئا دخل النار (مسلم[1]) څوك چه الله سره مخامخ شو په داسی حال کښے چه الله سره څه شئ شریك کولو نو دے جهنم ته داخل شو۔

سوال: د شرك سره کم عمل فائده رسوی؟

جواب: د شرک سره هیڅ عمل هم فائده نهٔ رسوی. الله تعالیٰ فرمائی. و لو اشرکوا لحبط عنهم ما کانوا یعملون ط (الانعام ۸۹) که دوی انبیاؤ شرک کړے وے نو ضرور به د دوی نه د دوی عملونه برباد شوے وے.

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی قال الله تعالیٰ انا اغنی الشرکاء عن الشرک من عمل عملا اشرک معی فیه غیری، ترکته وشرکه (رواه مسلم [1])

الله تعالیٰ فرمائی زهٔ د یربے پرواه د حصه دارانو نه یم د حصے نه چا چه عمل اوکړو، یو عمل او په هغه کښے ما سره بل څوک حصه دار کړنو زهٔ به دهٔ لره د دهٔ حصه سره پریدم.

# وړوکے شرک

سوال: وړوکے شرک څهٔ شئ دے؟

جواب: وړوکے شرک ریا دے، الله تعالیٰ فرمائی. فمن کان یرجوا لقاء ربه فلیعمل عملا صالحا ولا یشرک بعبادة ربه احدا (الکهف ۱۱۰)

څوک چه د خپل رب سره د ملاقات کید و امید لری نو دے د عمل اوکړی نیک او د خپل رب عبادت کښے دے بل هیڅوک نهٔ شریکوی.

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی" ان اخوف ما اخاف علیکم الشرک الاصغر، الریاء (صحیح رواه احمد [2]) بیشک خونناک ترین د هغه شی نه چه زهٔ و یره کوم په تاسو باندے هغه وړوکے شرک دے. چه هغه ریا دے.

او د شرک اصغر چلے نه حلفو دا دینا ده چه که الله او فلانے نوے یا که د الله و ستاخو منه وی. ځکه چه رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی" لا تقولوا

(۱) ۱۱/۴۱ (۲) ۳۲۸/۵.

ماشاء الله و شاء فلان ولكن قولوا ما شاء الله ثم شاء فلان (صحیح رواه ابو داؤد [1]) که د الله او د فلانے خوښه وی مه وایئ لیکن داسې اُووایئ چې که د الله خوښه وی او بیا د فلانی خوښه وی.

سوال: د الله د نامه نه سوا د بل چا په نوم قسم کول جائزدی؟

جواب: د الله نامه نه سوا د بل چا په نوم قسم کول جائز نه دی الله تعالیٰ فرمائی. قل بلیٰ وربی لتبعثن، التغابن، او وایه او زما دی په خپل رب قسم وی خامخا به را پورته کولے کیږئے.

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی. من حلف بغیر الله فقد اشرک (صحیح رواه احمد [2]) چا چې د الله د نامے نه سوا د بل چا په نوم قسم اوکړه نو دهٔ شرک اوکړه، په بل حدیث کښے وائی. من کان حالفا فلیحلف بالله او لیصمت متفق علیه [3]. څوک چې قسم کوُنکے وی نو د الله په نوم دی قسم اوکړی. یا دِ چپ شی،

# وسیله اودشفاعت غوښتنه

سوال: الله ته څه شئ وسیله کو؟

جواب: د وسیلے بعض اقسام جائزدی بعض ناجائزدی؟

(۱) کومه وسیله چې جائزا و مطلب دے هغه د الله نومونه او صفتونه او خپل نیک عملونه وسیله کول دی. الله تعالیٰ فرمائی.

ولله الاسماء الحسنیٰ فادعوه بها (الاعراف [4]) د الله تعالیٰ ښه ښه نومونه دی الله په دغه نومونو را وبلیئ. الله تعالیٰ فرمائی.

(۱) ۲/۳۲۳ (۳) بخاری ۲/۹۸۳ مسلم ۲/۴۲

یا ایها الذین امنوا اتقوا الله وابتغوا الیه الوسیلة (المائدة ۳۵) اے ایمان والاو د
الله نه اُوویریږئ او دے الله ته وسیله اُولټوئ. امام ابن کثیر[1] وائی چه قتادهؓ
وائی د دے آیت معنی داده چه الله ته نزدے شی په فرمانبرداری او په داسے
عملونو سره چه الله پرے راضی کیږی۔

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی، اسألك بكل اسم هو لك (صحیح رواه احمد[2]) زهٔ دتا نه سوال کوم په هر هغه نامه چه هغه تالره دی۔ او د رسول الله صلی الله علیه وسلم د یو هغه صحابی ته چه هغه د رسول الله صلی الله علیه وسلم په جنت کښے د ملګرتیا سوال کړے وو۔ اعنی علی نفسك بكثرة السجود (رواه مسلم[3]) زما مدد او کړه په دغه سوال په ډیر سجده کولو سره. یعنی ما ځنه سره چه مونځ نیک عمل دے۔

او د الله او د رسول الله صلی الله علیه وسلم او نیکانو بندګانو سره محبت هم الله ته وسیله کولے شی. دا محبت نیک عمل دے هم د رنګه د نیک عمل وسیله کیدو دپاره دلیل د هغه درے کسانو غاروالا و قصه هم دے چه هغوئ نه هر یو خپل نیک عمل الله ته وسیله کړے و۔

(۲) د وسیلے ناجائزه طریقه:- مړو ته چغے وهل او د هغوئ نه خپل حاجتونه غوښتل دی لکه چه نن صبا خلق ئے کوی۔ دا د بر لوئ شرک دے الله تعالی فرمائی۔ ولا تدع من دون الله ما لا ینفعك ولا یضرك فان فعلت فانك اذا من الظالمین (یونس ۱۰۶) چغه مه وهه سوا د الله نه بل داسی شئ ته چه نه تا ته نفع رسولے شی او نه ضرر که تا چغه او وهله نو ته به د ظالمانو نه یے۔

(۳) په برکت او په طفیل د رسول الله صلی الله علیه وسلم وسیله کول، لکه داسے او وائی چه اے الله په برکت د رسول الله صلی الله علیه وسلم زما کارا وکړے نو دا بدعت دے. ځکه چه داسے دُعا صحابه ؤ نۀ ده کړے. بلکه دے وجے نه چه عمر رضی الله عنه د الله نه دُعا غوښتو د پاره عباس رضی الله عنه صاحب وړاندے کړه چه ژوندے وو. او د رسول الله صلی الله علیه وسلم د مرګ نه روستو رسول الله صلی الله علیه وسلم ئے وسیله نه کړه. دا وسیله کله شرک حد ته او رسیږی، په دا شان چه خلق دا عقیده ساتی چه الله د پاره هم د واسطو او ذریعو ضرورت شته لکه یو بادشاه او حاکم ته د رسید د پاره واسطو او ذریعو ته ضرورت دے. دا ځکه شرک دے چه د لته الله تعالیٰ مخلوقاتو سره مشابه کړه.

که د دے مسئلے زیات تفصیل او زیات دلائلو ته ضرورت وی نو د علامه البانی صاحب کتاب "التوسل واحکامه وانواعه" ته رجوع اوکړئ.

سوال: الله نه غوښتنه کښے د بنده واسطے ته ضرورت شته دے؟

جواب: نه د الله تعالیٰ نه غوښتو کښے د واسطو او ذریعو ته ضرورت نشته. الله تعالیٰ وائی واذا سألك عبادی عنی فانی قریب (البقرة[۱۸۶]) کله چه تا نه تپوس اوکړی زما بندګان نو زهٔ ډیر نزدے یم د اورید ولیدو او علم په لحاظ سره. رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی، انکم تدعون سمیعا قریبا وهو معکم (مسلم)[۱] تاسو رابلئ هغه ذات چه هغه اورید ونکے نزدے دے او دے تاسو سره دے د علم په لحاظ سره.

سوال: آیا د ژوندو نه دُعا غوښتے شی؟

جواب: او د ژوندو نه دُعا غوښتے شی او د مړو نه نه. په داسے شان چه

(۱) ۲/۳۳۶

یو جوندی نیک سړی ته لاړشی او ورته او وائی چه ما دپاره دُعا وکړه او مړو ته داسے نه شی ویلے۔ الله تعالیٰ وائی "واستغفر لذنبك وللمؤمنين والمؤمنات (سورۂ محمد[19]) ته د خپل گناه او د مؤمنانو او د مؤمنو ښځو د پاره معافی او غواړه۔

او په صحیح حدیث د ترمذی[(1)] کښے دی چه یو ړوند سړے رسول الله صلی الله علیه وسلم له راغے او وے وئیل چه "ادع الله ان یعافینی" ما د پاره دُعا وکړه چه ما الله تعالیٰ جوړ کړي۔

سوال: د الله تعالیٰ او د بندګانو په مینځ کښے د رسول الله صلی الله علیه وسلم څه واسطه ده؟

جواب: د رسول الله صلی الله علیه وسلم واسطه صرف د تبلیغ ده الله تعالیٰ فرمائی "یاایها الرسول بلغ ما انزل الیك من ربك (المائدة[67]) اے رسوله او رسوه هغه څه نازل کړے شی تا ته د رب ستا نه۔

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائیلی دی "اللهم اشهد" اے الله ته گواه اوسه، کله چه صحابو رسول الله صلی الله علیه وسلم ته او فرمائیل، چه مونږ گواهی کوو چه ستا رسالت اُو رسوله (مسلم[(2)])

سوال: د پیغمبر صلی الله علیه وسلم شفاعت د چا نه غواړو؟

جواب: د رسول الله صلی الله علیه وسلم شفاعت د الله تعالیٰ نه غواړے الله تعالیٰ فرمائی "قل لله الشفاعة جميعا" (الزمر[44]) اُووایه چه شفاعت ټول الله لره دے۔ او رسول الله صلی الله علیه وسلم یو صحابی ته دا ښودلی وُو چه هغه داسے او وائي۔ "اللهم شفعه فيّ" (حسن صحيح رواه الترمذی[(3)]) اے الله زما په باره کښے د رسول الله صلی الله علیه وسلم شفاعت قبول کړې۔ او

(۱-۳) ۲/۱۹۷ (۲) ۱/۳۹۷

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائیلی دی "انی اختبأت دعوتی شفاعة یوم القیامة من مات من امتی لا یشرك بالله شیئا (رواه مسلم[۱]) ماخپله دُعا پټه ساتلې ده د پاره د شفاعت په ورځ د قیامت د هغه چا د پاره چه هغه مړ شوے وی زما د امت نه. په اسی حال کښے چه الله سره هیڅ څیز نه شریکوی.

سوال: آیا د ژوندو نه شفاعت غوښتل جائز دے؟

جواب: او د ژوندو نه شفاعت غوښتل جائز دے په داسے شیونو کښے چه د هغوئ په طاقت او قدرت کښے وی. الله تعالیٰ فرمائی "من یشفع شفاعة حسنة یکن له نصیب منها ومن یشفع شفاعة سیئة یکن له کفل منها (النساء ۸۵)

چا چه سفارش اوکړو یو نیکه سفارش نو ده د پاره به د هغه حصه د نیکئ وی او که چا سفارش اوکړو بد سفارش نو ده د پاره حصه وی د بدئ نه.

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی "اشفعوا تؤجروا (صحیح ابوداود[۲])

سفارش اوکړئ او د الله نه اجر و ثواب حاصل کړئ.

سوال: آیا د رسول الله صلی الله علیه وسلم په صفت کښے زیاتی کولے شو؟

جواب: نه د رسول الله صلی الله علیه وسلم په صفت کښے زیاتی کول نه دی پکار. الله تعالیٰ فرمائی. قل انما انا بشر مثلکم یوحی الیّ انما الٰهکم اله واحد (الکهف ۱۱۰)

او وایه چه بیشکه زهٔ ستاسو غوندے بشر یم خو دا فرق دے چه ما ته وحی کیږی چه خبره دا ده بیشکه چه ستاسو حاجت روا مشکل کشا صرف یو الله دے.

او رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی چه "لا تطرونی کما اطرت النصارٰی عیسی ابن مریم، فانما انا عبد فقولوا عبد الله ورسوله (رواه البخاری[۳])

زمانه په صفت کښې مبالغه مه کوئ لکه څرنګ چه نصارئ او د عيسیٰ ابن مريم په صفت کښې مبالغه کړې ده. بيشکه زهٔ بندهٔ يم نو تاسو د الله بندهٔ او د الله رسول راته اُووايئ.

# جهاد، دوستي او فيصله

سوال: د الله په لاره کښې د جهاد څهٔ حکم دے؟

جواب: جهاد په مال او په ځان، او په ژبه، فرض دے. الله تعالیٰ فرمائي
اُنفروا خفافا وثقالا وجاهدوا باموالکم وانفسکم في سبيل الله (التوبه ۴۱)
لاړشئ اُوځئ سپک او درانهٔ او جهاد اوکړئ په لاره د الله کښې په خپلو مالونو او په ځانونو.

رسول الله صلی الله عليه وسلم فرمائي، جاهدوا المشرکين باموالکم وانفسکم والسنتکم (صحيح رواه ابوداؤد (۱)) د مشرکانو سره په خپل مال او خپل ځانونو او د خپلو ژبو سره جهاد اوکړئ.

سوال: دوستي څهٔ ته وائي؟

جواب: دوستي د غه محبت او مددته وائي. الله تعالیٰ فرمائي والمؤمنون والمؤمنات بعضهم اولياء بعض. (التوبه) مؤمنان سړي او مؤمنانې ښځې بعض د بعضو دوستان دي. رسول الله صلی الله عليه وسلم فرمائي. المؤمن للمؤمن کالبنيان يشد بعضه بعضا (رواه مسلم (۲))

مؤمن د مؤمن دپاره په شان د ديوال دے. چه يو ښخته په بله باندے مضبوطه کيږي دي.

(۱) ۳۳۹/۱ (۲) بخاری ۳۳۱/۱ مسلم ۳۲۱/۲

سوال: آیا کفارو سره دوستي او د هغوئ مدد جائز دے؟

جواب: نه د کفارو دوستي او د هغوئ مدد جائز نه دے الله تعالیٰ فرمائی "ومن یتولهم منکم فانه منهم" (المائدة ۵۱) څوک چه تا سو نه د وئ سره دوستي اوکړي نو په تحقیق سره هغه د وئ نه دے.

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائي چه "ان ال بني فلان لیسوا بأولیائي. (صحیح رواه احمد)[1] بیشکه ال د بني فلان (چه زما رشته داران دي) زما دوستان نه دي (ځکه چه کافران دي).

سوال: ولي څوک دے؟

جواب: پرهیزګار مؤمن ولی دے الله تعالیٰ فرمائي،

"الا ان اولیاء الله لاخوف علیهم ولاهم یحزنون، الذین امنوا وکانوا یتقون" یونس ۶۲-۶۳

خبردار بیشکه د الله تعالیٰ دوستان نشته دے ویره په د وئ باندے او نۀ د وئ غم جن کیدونکي دي، دا و یان هغه کسان دي چه ایمان ئے راوړیدے، او وُو پرهیزګاره.

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائي "انما ولیّ الله وصالح المؤمنین (صحیح رواه احمد)[2] بیشکه زما دوست الله دے او نیک مؤمنان دي.

سوال: مسلمانان به په څه فیصله کوي؟

جواب: مسلمانان به په قرآن او په صحیح احادیثو فیصله کوي. الله تعالیٰ فرمائي "وان احکم بما انزل الله". او حکم اوکه په هغه چه کم الله نازل کړے دے. رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائي، عالم الغیب والشهادة انت تحکم بین عبادك (رواه مسلم)[3]

(۱-۲) ۴/۲۰۳ (۳) ۱/۲۷۳

اے پوهیدو نکیه په پښه او څرګنده نۀ نیصله کوے په مابین د بندګانو خپلو کښے۔

# په قرآن او حدیث باندے عمل

**سوال:** الله تعالی قرآن څۀ د پاره نازل کړے دے؟

جواب: الله تعالی قرآن عمل د پاره نازل کړے دے۔ الله تعالی فرمائی اتبعوا ما انزل الیکم من ربکم (الاعراف) تابعداری اوکړئ د هغه څیز چه کوم تا سو ته نازل کړے شوے دے ستاسو رب د طرفه۔

او رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی، اقرؤا القرآن ولا تأکلوا به. (صحیح رواه احمد[1]) قرآن کریم لولئی او عمل پرے کوئ او خوراک وریاندے مۀ کوئ۔

**سوال:** په صحیح احادیثو باندے عمل کول څنګه دی؟

**جواب:** په احادیث صحیحو باندے عمل کول فرض دے الله تعالی فرمائی، وما اٰتاکم الرسول فخذوه وما نهاکم عنه فانتهوا (الحشر) کم حکم چه درته پیغمبر درکړي نو هغه واخلئ او چه د کم څیز نه منع کړے نو ترے نه منع شئ۔

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی، علیکم بسنتی و سنة الخلفاء الراشدین المهدیین تمسکوا بها (صحیح رواه احمد[2]) لازم اونیسی تاسو زما سنت او لازم اونیسئ د خلفاء الراشدینو په سنت چه هغوی هدایت یافته دی په هغه باندے منګلے ښخ کړئ۔

**سوال:** آیا په قرآن و احادیثو نه بے پرواه کیدے شو؟

جواب: نه په قرآن کریم داحادیثو نه نشي بے پرواه کیدے. الله تعالی فرمائی وانزلنا الیك الذکر تبین للناس مانزل الیهم (النحل۴۴) موږ تاته قرآن نازل کړو دے دپاره ددے چه ته خلقوته بیان کړو هغه څه چه دے خلقو ته نازل کړے شوے ده.

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی "الا انی اوتیت القرآن ومثله معه. (صحیح رواه ابوداؤد[1]) خبردار ما ته قرآن راکړے شوید ے او دے قرآن غوندے نور قرآن سره (چه حدیث دی)

سوال: آیا د الله او د رسول په خبرو دبل چا خبره وړاندے کړو؟

جواب: د الله او د رسول الله صلی الله علیه وسلم په خبرو د بل چا خبره به نه وړاندے کوو. الله تعالی فرمائی "یاایها الذین آمنوا لا تقدموا بین یدی الله ورسوله (الحجرات ۱) اے ایمان والا ؤ مه وړاندے کیږئ د الله او د الله تعالی د رسول نه او رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی" لاطاعة لمخلوق فی معصیة الخالق، (صحیح رواه الطبرانی[2]) د مخلوق فرمانبرداری نشته دے د خالق په نافرمانئ کښے.

ابن عباس رض فرمائی، اخشی ان تنزل علیکم حجارة من السماء اقول لکم: قال رسول الله صلی الله علیه وسلم وتقولون: قال ابوبکر وعمر رض[3] زۀ ویریږم په تاسو چه چرته درباندے کانړی د آسمان نه اونۀ ویریږی. زۀ تاسو ته وایم. چه رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائیلی دی او تاسو وایئ چه ابوبکر او عمر وئیلی دی.

سوال: کله چه موږ په یوه مسئله کښے اختلاف راشی نو موږ څه وکړو؟

(۱) ۲۷۶/۲ (۲) رفع الملام ۳۲ (۳) فتح المجید ۳۸۳ / الدین الخالص ۲۱۴۲

جواب: قرآن کریم او احادیثو صحیحو ته رجوع او کړئ. الله تعالیٰ فرمائی فان تنازعتم فی شئ فردوه الی الله والرسول ان کنتم تؤمنون بالله والیوم الاخر ذلك خیر واحسن تأویلا (النساء ۵۹)

کهٔ تاسو اختلاف اوکړئ په یو شئ کښے نو هغه اختلاف د الله کتاب او رسول صلی الله علیه وسلم حدیث ته وړاندے کړئ. کهٔ چرے تاسو چه ایمان مو راوړیدے په الله او په ورځ د آخرت دا غوره او ښه دے د انجام په لحاظ سره.

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی علیکم بسنتی وسنة الخلفاء الراشدین تمسکوا بها. (صحیح رواه احمد)(۱) لازم اونیسئ تاسو زما سنت او د خلفاء الراشدینو سنت په دے منګلے ښیخ کړئ.

سوال: د الله او د رسول الله صلی الله علیه وسلم سره به محبت څرنګ کوو؟

جواب: د الله تعالیٰ او د رسول الله صلی الله علیه وسلم سره محبت د هغوی په فرمانبرداری او د هغوی د حکم تابعداری سره به کوو. الله تعالیٰ فرمائی قل ان کنتم تحبون الله فاتبعونی یحببکم الله ویغفر لکم ذنوبکم والله غفور رحیم (آل عمران ۳۱) او وایه اے زما حبیبه که چرے تاسو چه محبت کوئ الله سره نو زما تابعداری اوکړئ نو محبت به اوکړی تاسو سره الله تعالیٰ او ستاسو ګناهونه به اوبخښی او الله بخښونکے مهربان دے.

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی. لایؤمن احدکم حتی اکون احب الیه من والده وولده والناس اجمعین (متفق علیه)(۲) مؤمن نهٔ شی کیدے هیڅوک ستاسو نه تر دے چه زهٔ د هٔ ته زیات محبوب نه شم د اولاد او د پلار او د ټولو خلقو نه.

(۱) مر تخریجه فی ص ۲۵ (۲) بخاری ۷/۱ مسلم ۴۹/۱

سوال: آیا عمل پرید و او په قدر عمل اوکړو؟

جواب: نۀ عمل مۀ پرېږدئ ځکه چه الله تعالیٰ فرمائی "فاما من اعطیٰ واتقیٰ وصدق بالحسنیٰ فسنیسره للیسریٰ (اللیل)". پس چا چه ورکړو او د الله نه ووېرېدو. او د نیکئ تصدیق ئې اوکړلو نو زر دے چه موږ آسان کوو د ده له آسانی ته.

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی اعملوا فکل میسر لما خلق (رواه البخاری ومسلم) عمل کوئ هر څوک ته آسان کړے شوے دے هغه چه کم د پاره دے پیدا کړے شوے دے.

# سُنت او بدعت

سوال: آیا دین کښے بدعت حسنه شته؟

جواب: نه په دین کښے بدعت حسنه نشته، الله تعالیٰ فرمائی چه "الیوم اکملت لکم دینکم واتممت علیکم نعمتی ورضیت لکم الاسلام دینا" (المائدة[۳]) نن ورځ ما پوره کړو تاسو د پاره ستاسو دین او ما پوره کړو په تاسو نعمت زما، غوره مِ کړو تاسو د پاره دین اسلام.

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی "کل بدعة ضلالة وکل ضلالة فی النار". (صحیح رواه احمد) هر بدعت ګمراهی ده او هر ګمراهی به په اور کښے وی.

سوال: په دین کښے بدعت څۀ شی دے؟

جواب: په دین کښے زیاتی یا کمی ځان نه کولو ته بدعت وائی الله تعالیٰ فرمائی "ام لهم شرکاء شرعوا لهم من الدین مالم یأذن به الله" (الشوریٰ[۲]) آیا دوئ د پاره شریکان دی چه ایجاد کړی دی دوئ د پاره داسے دین چه الله د هغے اجازت

(۱) ۸۳۷/۲ (۲) ۱۲۷/۲ الا الجملة الاخیرة

نهٔ دے کړے. او رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی: من احدث فی امرنا هذا ما لیس منه فهو رد. متفق علیه: چاچه زمونږ په دے دین کښے داسے شئ پیدا کړه چه دے دین نه نهٔ وی نو هغه مردود دے.

سوال: آیا په دین کښے سنت حسنه شته؟

جواب: او په اسلام کښے سُنت حسنه شته دے رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی: من سن فی الاسلام سنة حسنة، فله اجرها واجر من عمل بها من بعده من غیران ینقص من اجورهم شئ (رواه البخاری) چا چه ظاهره کړه په اسلام کښے یوهٔ ښهٔ طریقه (چه د رسول الله صلی الله علیهٔ سلم نه ثابته وی) نو دهٔ دپاره د هغهٔ اجر دے او د هغه چا اجر دے چه چا پرے عمل اوکړو پس له ظاهر کولو دهٔ نه بغیر د کمولو د اجرو نو د دوئی نه.

سوال: مسلمانان به په دشمنانو د اسلام کله برے مومندے شی؟

جواب: کله چه مسلمانان رجوع اوکړی په ځان او په امت مسلمه باندے د الله کتاب او د محمد رسول الله صلی الله علیهٔ سلم احادیثو تطبیق کولو ته. او د الله وحدت په خلقو کښے خورول شروع کړی او د شرک او بدعت نه ځان او ساتی او د خپل طاقت مطابق د دشمن مقابلے دپاره د وخت مناسب اسلحه تیاره کړی. الله تعالی فرمائی: یاایها الذین آمنوا ان تنصروا الله ینصرکم و یثبت اقدامکم (محمد) اے ایمان والاؤ کهٔ تاسو د الله د دین مدد اوکړئ نو الله به ستاسو مدد وکړی او ستاسو قدمونه به مضبوط کړی. بیا الله تبارک وتعالی مهربانی کړی. وعد الله الذین امنوا منکم وعملوا الصلحت لیستخلفنهم فی الارض کما استخلف الذین من قبلهم ولیمکنن لهم دینهم الذی ارتضی لهم ولیبدلنهم من بعد

خوفهم امنا یعبدوننی لایشرکون بی شیئا (النور) ۵۵

الله تعالی وعده کړیده تا سونه هغه کسانو سره چه هغوی ایمان راوړے دے او عمل نیک ئے کړے دے چه خامخا به زهٔ دوی ته خلافت ورکوم لکه چه څرنګ خلیفهٔ کان کړے شوے وو هغه کسان چه کوم دوی نه مخکښے وو او خامخا به زهٔ دوی ته قدرت ورکړم. د دوی د هغه دین چه هغه دوی دپاره غوره کړے شوید ے. او خامخا به زهٔ بدل کړم دوی دپاره امن پس له ویرے د دوی نه، دوی به زما عبادت کوی او ما سره به څوک نه شریکوی.

# دُعاء مستجاب

رسول الله صلی الله علیه وسلم فرمائی چه هیڅ مسلمان دا سے نشته چه هغه ته کم غم یا تکلیف اُورسیږی او هغه دا دُعا اُووائی. نو مګر الله به ورنه دا غم او تکلیف لرے کړی. اللهم انی عبدک، وابن عبدک، وابن امتک، ناصیتی بیدک ماض فیّ حکمک، عدل فیّ قضاءک، اسئالک بکل اسم هو لک، سمیت به نفسک او انزلته فی کتابک، او علمته احدا من خلقک، او استأثرت به فی علم الغیب عندک ان تجعل القرآن ربیع قلبی ونور صدری وجلاء حزنی وذهاب همی.

(صحیح رواه احمد)

مشکٰوة ۲۱۶/۱



# خــــذ عقيدتك

تاليف

محمد جميل زينو

(بلغة البشتو)


المملكة العربية السعودية

المكتب التعاوني للدعوة والإرشاد وتوعية الجاليات بام الحمام

تحت إشراف وزارة الشؤون الإسلامية والأوقاف والدعوة والإرشاد

ت: ٤٨٢٦٤٦٦/٤٨٨٤٤٩٦ فاكس ٤٨٢٧٤٨٩ - ص.ب ٣١٠٢١ الرياض ١١٤٩٧

بشتو

٣٠